DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojp-05-03-20 Pages: 174-182

Oriental Journal of Philology



ORIENTAL JOURNAL OF PHILOLOGY

journal homepage:
http://www.supportscience.uz/index.php/ojp/about



# CONDITIONS OF ASSIMILATION OF VERBS IN ARABIC AND PRINCIPLES OF THEIR PRESENTATION IN KORAN

***Akbar A. Kazakbaev***
***Associate Professor, PhD in Philology***
***Department of Arabic language and literature***
***International Islamic Academy of Uzbekistan***
***Email**: kazakbaev2011@gmaill.com*
***Uzbekistan, Tashkent***

## ABOUT ARTICLE

**Key words:** sarf (morphology), nahw (syntax), verb, assimilation, izhar, qalb, hazf, idgham, Muhammad al-Muizzi.

**Received:** 06.03.25
**Accepted:** 08.03.25
**Published:** 10.03.25

**Abstract:** The article analyzes the phonological and morphological changes that occur in Arabic verbs, in particular, the process of word inflection. Based on the work of Muhammad al-Muizzi "Tasrif al-Afal", the types of assimilation, its conditions and manifestations in the verses of the Koran are explained.

# FE’LLARNING IDG‘OMLANISH SHARTLARI VA ULARNING OYATLARDA BERILISH PRINSIPLARI

***Akbar A. Kazakbayev***
*dotsent, filologiya fanlari bo‘yicha falsafa doktori (PhD)*
*Arab tili va adabiyoti Al-Azhar kafedrasi,*
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*Email: kazakbaev2011@gmaill.com*
*O‘zbekiston Toshkent,*

## MAQOLA HAQIDA

**Kalit so‘zlar:** sarf ilmi, naxv ilmi, fe’l, idg‘om, izhor, assimilyasiya, qalb, hazf, Muhammad al-Mu’izziy.

**Annotatsiya:** Mazkur maqolada arab tilidagi fe’llarda sodir bo‘ladigan fonologik va morfologik o‘zgarishlar, xususan, idg‘om jarayoni tahlil qilingan. Muhammad al-Mu’izziyning "Tasrif al-Af’al" asari asosida idg‘omning turlari, uning shartlari va Qur’oni karimdagi namoyon bo‘lish holatlarini sharhlanadi.

# УСЛОВИЯ АССИМИЛЯЦИИ ГЛАГОЛОВ В АРАБСКОМ ЯЗЫКЕ И ПРИНЦИПЫ ИХ ПЕРЕДАЧИ В СТИХАХ КОРАНА

***Акбар А. Казакбаев***
*Доцент кафедры «Восточных языков» Доцент, доктор философии по филологическим наукам (PhD)*
*Кафедра арабского языка и литературы Аль-Азхар,*
*Международная исламская академия Узбекистана*
*Email: kazakbaev2011@gmaill.com*
*Узбекистан, Ташкент*

## О СТАТЬЕ

**Ключевые слова:** сарф (морфология), нахв (синтаксис), глагол, ассимиляция, изхар, калб, хазф, идгам, Мухаммад аль-Муиззи.

**Аннотация:** В статье анализируются фонологические и морфологические изменения, происходящие в арабских глаголах, в частности, процесс словоизменения. На основе труда Мухаммада аль-Муиззи «Тасриф аль-Афаль» объясняются виды ассимиляции, его условия и проявления в стихах Корана.

**Kirish**

Mazkur maqolada arab tilidagi fe’llarda sodir bo’ladigan o‘zgarishlar, xususan, idg‘om masalasi muhokama qilingan. Movaraunnahrlik tilshunos olimlaridan biri Muhammad al-Mu’izziyning "Tasrif al-Af’al" asarida fe’llar bilan bog‘liq o‘zgarishlar boshq olimlarning qarashlari bilan muqoyasa qilinib tahlil qiladi. Idg‘om – ikki bir xil yoki o‘xshash tovushlarning birlashib ketishi bo‘lib, arab tilidagi morfologik va fonologik o‘zgarishlar doirasida muhokama qilinadi. Maqolada Qur’oni Karimdagi idg‘om holatlari misollar bilan izohlab berilgan, shuningdek, zamonaviy tilshunoslik nazariyalari bilan taqqoslangan.

Tadqiqotning metodlari. Maqolada tadqiqot usuli sifatida tasnifiy-tahliliy va muqoyasaviy uslublar qo‘llanilgan. Tasnifiy-tahliliy usul orqali Muhammad al-Mu’izziyning “Tasrif al-Af’al” asaridagi idg‘om qoidalari tizimli ravishda tahlil qilingan. Muqoyasaviy usul esa mazkur qoidalarni zamonaviy tilshunoslik nazariyalari va Qur’oni karimdagi qiroat farqlari bilan solishtirishda qo‘llanilgan. Shuningdek, tadqiqotda tarixi-filologik yondashuv asosida idg‘om masalasining evolyusiyasi va uning turli manbalardagi aks etishi o‘rganilgan.

Natijalar. Maqolada Muhammad al-Mu’izziyning “Tasrif al-Af’al” asaridagi idg‘om qoidalari ilmiy jihatdan tahlil qilinib, uning arab tilidagi morfologik va fonologik xususiyatlari aniqlangan. Tadqiqot natijasida idg‘om jarayonining qoidalari tasniflanib, uning amal qilish shartlari hamda fe’llardagi namoyon bo‘lish holatlari aniq ko‘rsatilgan. Shuningdek, Muhammad al-Mu’izziyning qarashlari zamonaviy tilshunoslik nazariyalari va Qur’oni karimdagi qiroat farqlari bilan solishtirilgan. Qur’oni karimdagi ayrim fe’llarning idg‘om yoki izhor qilingan holda o‘qilishi turli til muhitlari va arabcha qiroat an’analari ta’sirida shakllangani isbotlangan.

Muhokama. Ma’lumki, sarf ilmida so‘zlarda sodir bo‘ladigan o‘zgarishlar ikki yo‘nalishda bo‘ladi: birinchisi, so‘zlarning ma’nosiga ta’sir qiladigan o‘zgarishlar, ikkinchisi so‘zlarning ma’nosiga ta’sir qilmagan holda sodir bo‘ladigan o‘zrarishlar. Ikkinchi turdagi o‘zgarishlar “i’lal” deb nomlanadi va olti hodisani o‘z ichiga oladi: bular hazf, ziyoda, ibdal, qalb, naql va idg‘omdir (Ameen, 1972, p. 5-6). Zamonaviy sarf ilmi nazariyotchilari so‘zlardagi vazn o‘zgarishlarini uch turga bo‘lib bayon qiladilar:

1) sof morfologik o‘zgarishlar: asosan so‘zlarning kelib chiqishi, ishtiqoq bilan bog‘liq bo‘lib, ma’noga o‘z ta’sirini o‘tkazadi.

2) morfonologik o‘zgarishlar: so‘zlardagi fonologik o‘zgarishlar ta’sirida morfologik qurilishiga sodir bo‘ladigan o‘zgarishlar, masalan: بَقِيُوا fe’lining بَقُوا shakliga o‘zgarishi mana shu turdagi o‘zgarishlarga misol bo‘ladi.

3) sof fonologik o‘zgarishlar: so‘z tarkibidagi tovushlarning bir biriga ko‘rsatadigan ta’siri bilan bog‘liq bo‘ladi. O‘zgarishlar umumiy fonologik qonun qoidalar asosida sodir bo‘lib, ma’noga ta’sir ko‘rsatmaydi (Al-Tayyib, 1992, p. 20). Bu turdagi o‘zgarishlar ibdal yoki mumasala, idg‘om, ovozlarning yaqinligi yoki muxalafa va o‘xshash tovushlarni farqlash hodisalari bilan bog‘liq.

Muhammad al-Mu’izziy “Tasrif al-af’al” asarining ikkinchi bobi arab tilidagi fe’llarda sodir bo‘ladigan o‘zgarishlarga bag‘ishlangan. Bu bobni Muhammad al-Mu’izziy “في التغييرات”, ya’ni “fe’l o‘zgarishlaridagi ko‘rinishlar haqida” deb nomlagan bo‘lib, o‘z ichiga 5 ta faslni jamlagan.

Birinchi faslda u fe’llarning o‘zgarish sabablarining umumiy ta’rifini beradi. Jumladan:

اعلم أن الأصل في كل فعل أن يكون موازيا لبناء بابه في عدد حروفه وفي نوع حركاته وسكناته، كالصحيح وغير الصحيح، و قد يخرج عن الموازاة بأسباب، وهي: الإدغام والقلب والتسكين والحذف

“Bilginki, aslida fe’llarning barchasi harflar soni, harakat va sukunlari bo‘yicha o‘zi yasalgan bob qolipiga mos bo‘ladi, sahih va g‘ayri sahih kabi. Shu bilan birga quyidagi sabablar tufayli o‘z qolipidan chetga chiqishi mumkin: ular إدغام (ikkilanish), قلب (almashish), تسكين (harfni xarakatsiz qoldirish) va حذف (tushirib qoldirish)”.

Muallif o‘zgarishga uchragan mavjud fe’llarning qolipi va u fe’llar aslida qanday ko‘rinishda bo‘lishi kerakligini ko‘rsatib, izohlab beradi:

مثال الإدغام: قولك: أَحَبَّ فإنه لا يوازي (أَفْعَلَ)، مع قيام الموازاة في أَحْبَبَ

“Idg‘om”ga misol qilib “أَحَبَّ” fe’lini olsak, u أَفْعَلَ qolipi bilan yasalgan, qolipga to‘liq tushirilsa, أَحْبَبَ shaklida bo‘ladi.

مثال (القلب) قولك: بَاعَ فإنه لا يوازي فَعَلَ مع قيامها في بَيَعَ

“Qalb” qilingan fe’llarga misol qilib بَاعَ fe’li olinsa, u فَعَلَ qolipiga moslansa بَيَعَ bo‘ladi.

مثال التسكين قولك: يَرْمِي فإنه لا يوازي (يَفْعِلُ) مع قيامها في يَرْمِيُ

“Taskin”ga misol qilib يَرْمِي fe’li olinsa, u aslida يَفْعِلُqolipiga moslansa يَرْمِيُbo‘ladi.

ومثال الحذف قولك: يَثِبُ فإنه لا يوازي (يَفْعِلُ) مع قيامها في يَوْثِبُ

“Hazfga” misol qilib يَثِبُfe’lini olsak, يَفْعِلُqolipida يَوْثِبُshaklida bo‘ladi.

Guvohi bo‘lganimizdek, berilgan bu ta’rifda Muhammad al-Mu’zziy fe’llarni o‘zgartiruvchi sabablarning har biriga misol keltirib, umumiy tushuncha bergan. Keyingi fasllarda esa mazkur sabablarga alohida to‘xtalib, ilmiy ta’rif beradi.

Bobdagi ikkinchi faslda Muhammad al-Mu’izziy yuqorida sanab o‘tilgan sabablarning biriga – idg‘omga alohida to‘xtalib, uning yasalish holatlarini quyidagicha tushuntiradi:

اعلم أن شرط إدغام المتجانسين حصول السكون الأول منهما وتحرك الثاني، ثم إن كان ما قبلها متحركا أو مدة أدغمت ولم تحتج إلى زيادة نحو: فَرَّ وعَضَّ وحَبَّ وحَابَّ وتَصَامَّ .

“Ya’ni, shuni bilki, 2 ta bir xil bo‘lgan o‘zak harflarning idg‘omlanish sharti bu birinchisining sukunlanishi va ikkisining harakatlanishidir. Shuningdek, idg‘omdan oldingi harf harakatga ega bo‘lsa yoki madda (cho‘ziq unlidan iborat) bo‘lsa, idg‘omlanadi, biror qo‘shimchaga hojat yo‘q. Masalan: فَرَّ- qochmoq, عَضَّ- chaynamoq, حَابَّ- o‘zaro muhabbatda bo‘lmoq, تَصَامَّ- o‘zini karlikka olmoq.

Ma’lumki, arab tilida idg‘omning bir necha turi mavjud bo‘lib, bu hodisa zamonaviy tilshunoslikda bir tomondan geminata tushunchasiga to‘g‘ri kelsa, ikkinchi tomondan kombinator omillar ta’sirida sodir bo‘ladigan o‘zgarishlar sirasiga kiruvchi assimilyatsiya hodisasiga to‘g‘ri keladi (Jamolxonov, 2009, p. 151).

Muhammad al-Mu’izziy إدغام المتجانسين atamasi bilan ikki bir xil harfning yonma yon kelib ikkilanishini, geminatsiyani nazarda tutgan.

Bu qoida B.M.Grande va N.V.Dubininaning ta’rifiga ko‘ra: “ikkita bir xil o‘zakning birinchisidan keyin kelgan qisqa unlining tushib qolish natijasida ular bitta undoshga aylanadi va ikkilanishning grafik belgisi bo‘lgan “tashdid” qo‘yiladi. Masalan: o‘tgan zamonda فَرَرَ - فَرَّ- qochmoq, دَلَلَ - دَلَّ- dalolat qilmoq, مَسَسَ -مَسَّ- tegmoq; majhul darajada دُلِلَ - دُلَّ ” (Grande, 1998, стр. 196).

Bu ta’rif Muhammad al-Mu’izziy keltirgan ta’rifdan farqli o‘laroq, fe’lning tashdidlanmagan asl ko‘rinishi yordamida ifodalangan. Bunda ikkita bir xil harfning birinchisi qisqa unli olsa, bu unli tushib, idg‘om yuz berishi ifodalangan bo‘lsa, yuqoridagi Muhammad al Mu’izziyning ta’rifida esa ikki bir xil o‘zak undoshining birinchisi sukunlanishi, aniqrog‘i talaffuzda ifodalanishi bilan tushuntirilgan. Muallif keltirgan tarifning oxiriga nazar tashlasak, unda ikkita bir xil harfdan oldingisi harakatlangan bo‘lsa yoki madda bo‘lsa, ularning idg‘omlanishi yuz beradi, qo‘shimchaga hojat yo‘q, deyiladi. Buni misolda ko‘rsak: فَرَّva حَابَّ misollari فَرَرَyoki حَابَب bo‘lib, harf qo‘shilmagan, balki idg‘omlangan.

Agar ikkita bir xil harfdan oldingi harf sukunlanganda idg‘om hosil bo‘lmas edi, masalan, يَدْلُلْ - أدْلُلْ(muz. shart mayli), تَدْلُلْنَ( ikkinchi shaxs muan, ko‘plik) va boshqalar misol bo‘la oladi.

Muhammad al-Mu’iziy fe’lning idg‘omlanish holatini quyidagicha keltiradi:

وإن كان ساكنا غير مدة نُقلت إليه حركة أوليهما وأُدغمت الثاني نحو: يَفِرُّ ويَعِضُّ ويَحِبُّ وأَحَبَّ يُحِبُّ

“Agar (ikkita bir xil undoshdan oldingi harf) maddasiz, sukunlangan bo‘lsa, ikkita bir xil undosh birinchisining harakati sukun o‘rniga o‘tadi, ikkinchisi esa idg‘omlanadi. Masalan: يَفِرُّ- qochyapti, يَعِضُّ- tishlamoq, يَحِبُّ- sevmoq, أَحَبَّ يُحِبُّ- yaxshi ko‘rmoq.

Misollardan ma’lumki, فَرَّfe’li aslida hozirgi kelasi zamonda يَفْرِرُ bo‘lishi kerak. Qoidara binoan ikkita bir xil undoshdan avvalgisi sukunlangan bo‘lsa, ya’ni bu misoldagi ف sukunlangan bo‘lsa, ikkita bir xil undoshning birinchisi, ya’ni ر ning harakati “kasra” ف ga o‘tadi va idg‘om hosil bo‘ladi.

يَدُلُّ - يَدْلُلُ، يَعِضُّ - يَعْضِضُ، يَفِرُّ – يَفْرِرُ

Bu yerda ikkita fonetik o‘zgarish “idg‘om” va “naql” birga sodir bo‘ladi.

Ma’lumki, idg‘omning sharti bir undoshning sukunlanib, harakatga ega ikkinchisiga assimilyatsiya bo‘lishidir, bunday assimilyatsiya regressiv assimilyatsiya (Jamolxonov, 2009, p. 151) deyiladi. Agar ikkala undosh harakatlangan bo‘lsa va ulardan oldingi harakat sukun bo‘lsa, birinchi undoshning harakati o‘zidan oldingi harfga ko‘chadi. Masalan, فَرَرَ - يَفْرِرُdan يَفِرُّ - فَرَّhosil bo‘ladi. رددْتُ misolida esa ikki bir xil undoshning ikkinchisi sukunlangan. Qoida bo‘yicha keyingi harf oldingisiga assimilyatsiya bo‘lmaydi, shuning uchun idg‘om amalga oshmaydi. Bu holat idg‘omning amalga oshishiga yo‘l qo‘ymaydigan omillar: shaxs-son qo‘shimchalarining qo‘shilishi, fe’lning shart maylida kelishini talab qiluvchi yuklamalar va boshqa omillar kelganda amalga oshmaydi.

ردّ fe’liga kelsak, bunga xilof ravishda arablarda uni idg‘om qilganlar ham va aksincha “izhor” qilganlar ham mavjud. Moida surasining oyatidagi يَرْتَدَّ fe’li shart maylida bo‘lib, aslida ikkinchi د harfi sukunlanganligi uchun idg‘om ochilib يَرْتَدِدْ shaklida izhor qilish to‘g‘riroq bo‘ladi. Chunki Abu Hayyon “Bahr ul-muhit” asarida “Nafe’ va Ibn A’mir bu so‘zni يرتدد shaklida ikki د harfi ochilgan holda o‘qigan, bu Hijoz tilidir. Qolganlar esa bitta د bilan tashdidlangan holda o‘qiganlar, bu Tamim tilidir (Hamad, 2010, p. 458).

Abu Ja’far an-Nahhas esa Anfol surasining oyatidagi يُشَاقِقْfe’lidagi ق harlarining izhor qilingan holatini idg‘om qilib يُشَاقِّ shaklida o‘qishni joiz deydi (An-Nahhas, 1988, p. 471).

Qur’ondagi يَرْتَدَّ so‘zlarning idg‘om yoki izhor qilib o‘qishdagi bunday farqlilik holati arab tilining o‘sha davrdagi lahjalarning xilma- xilligiga taqaladi. Idg‘om qilib o‘qigan qorilardan Abu Umar ibnu-l-Ala’, Kisa’iy, Hamza va Ibn Omirlar mashhur bo‘lganlar. Ular Kufa til muhitiga mansub bo‘lganlar. Izhor qilib o‘qigan Abu Ja’far, Nofe’, Ibn Kasirlar Hijoz til muhiti vakillari

bo‘lganlar. Osim va Ya’qublar esa Kufa va Basradan bo‘lsalar ham ularning qiroatlarida izhor qilib o‘qish mashhur bo‘lgan (Al-Rajihi, 2008, p. 135).

Muhammad al-Mu’izziy keltirgan إدغام المتجانسين , ya’ni ikki bir hil undoshning idg‘omlanish holati ishtirok etgan oyatlar tahlil qilinsa, mazkur oyatlarning o‘qilishida turlilik kuzatiladi. Qiroatda sodir bo‘ladigan farqlarni quyidagi harflar ishtirokidagi idg‘omlanish mavjud bo‘lgan oyatlarda ko‘rish mumkin: د va د harflari idg‘omlanishi, masalan: oyatidagi يَرْتَدَّ fe’lini idg‘om va izhor qilib o‘qish; ر va رharflarining idg‘omlanishi.

Masalan: (Baqara 233) oyatidagi لا تُضَارَّ inkor fe’linining oxiridagi haraktini fatha bilan لا تُضَارَّ shaklida , kasra bilan لا تُضَارِّ shaklida o‘qigan qorilar mavjud.

ل va ل harflarining idg‘omlanishi. Masalan: oyatidagi الضَّآلِّين so‘zini الضَّأْلِين shaklida, ya’ni “madd”li alifni hamzali alif sifatida o‘qish (An-Nahhas, 1988, p 176).

ن va ن harflarining idg‘omlanishi. Masalan: (Baqara 139) oyatidagi أَتُحَاجُونَنَا fe’lini أَتُحَاجُّونَّا shaklida tashdidli bir ن bilan o‘qish (al-Avsat, 1990, p.159-160).

ي va ي harflarining idg‘omlanishi. Masalan: (Anfol 42) oyatidagi idg‘omlangan حَيَّ fe’lini izhor qilib حَيِيَ shaklida o‘qish joizligi keltirilgan (Al-Zajjaj, 2005, p. 338).

Qur’oni karim oyatlaridagidagi ikki bir hil undoshlarning idg‘om yoki izhor qilib o‘qishdagi farqlanish bir tomondan nutqni osonlashtirish, ikkinchi tomondan arab lahjalari va til muhiti o‘rtasidagi xilma-xillik bilan bog‘liq.

Muhammad al-Mu’izziy idg‘omga tegishli yana bir ta’rifni keltiradi. Unga ko‘ra:

واعلم أن المدغم لا يلزم أن يكون مضاعفا، ألا ترى أن احمرَّ احمارَّ واقشعرَّ مدغمة على نحو: فرَّ وحابَّ وأحبَّ، ولا تضعيف في شيء منها، لا تضعيف الثلاثي ولاتضعيف الرباعي ، وكذا المضاعف لا يلزم أن يكون مدغما ألا ترى أن قولنا رَدَدْت مضاعف ولا إدغام فيه، وصرصر مضاعف ولا يمكن فيه الإدغام حيث لم يجتمع فيه المتجانسان .

“Shuni bilginki, “idg‘om” qilingan fe’l “muda’af”, ya’ni ikkilangan bo‘lishi shart emas. احمرَّ احمارَّ اقشعرَّso‘zlari idg‘omlangandir فرَّ حابَّ أحبَّfe’llari kabi ikkilangan emas. Bu fe’llarda na sulosiy ikkilanish, na rubo’iy ikkilanish mavjud emas. Shuningdek, muda’af fe’llar ham idg‘omlangan bo‘lishi shart emas. Tilimizdagi رَدَدْت fe’li muda’af, lekin unda idg‘om yo‘q, shuningdek, صرصر fe’li ham muda’af bo‘lib uni idg‘om qilish mumkin emas, chunki ikkita bir xil undosh birga kelmagan”

Bu ta’rifning ma’nosini yaxshilab anglash uchun zamonaviy olimlarining مضاعف va إدغام ga bergan ta’riflarini ko‘rib chiqish maqsadga muvofiq.

Ya’ni, “ikkilangan” atamasi (arab tilida مضاعف ) shunday o‘zaklarni anglatadi-ki, ularda ikkinchi va uchinchi undosh tovushlar bir xil bo‘ladi (Grande, 1998, стр. 28). Bu ta’rif unchalik aniq emas, chunki reduplikatsiya (so‘zdagi biror bo‘g‘inning qaytarilishi) qilingan o‘zaklarga ham arab tilida مضاعف(ikkilangan) atamasi ishlatiladi. Masalan: كسكس , سلسلة, زلزل va boshqalar.

Shundan kelib chiqib ikkinchi va uchinchi o‘zak undoshlari bir xil bo‘lgan fe’llarga “o‘rta undoshi ikkilangan o‘zaklar” deyish to‘g‘riroq bo‘lar edi.

Idg‘om faqat sahih harflarda bo‘lib, birinchisi sukunlangan, ikkinchisi harakatga ega bo‘ladi. Illatli tovushlarda bu hodisa idg‘om emas, balki إعلال (e’lal) bo‘ladi. I’lal hodisasi qalb, hazf, taskin orqali bo‘ladi.

Idg‘omga keladigan bo‘lsak, unga B.M.Grande quyidagicha ta’rif beradi:

“Qoidaga binoan bir xil o‘zak undoshlar yozuvda “tashdid” belgisi bilan ifodalanadigan birgina geminatsiyalangan tovushga o‘tadi (arab atamasida إدغام – “kiritish” deb ataladi) (Grande, 1998, стр. 196).

Tarifdan aniklashimiz mumkinki, ikki bir xil o‘zak harflar tashdid orqali idg‘omlangan, ya’ni bir-biriga kirishib assimilyatsiyalangan. Muda’afdagi, masalan, احمرّ fe’lidagi tashdid, faqat birgina o‘zak harfning qaytarilishi, صرصر da ham birinchi va ikkinchi o‘zak xarflarning qaytarilishi yuz bergan. Yuqoridagi ta’riflardan shuni ko‘rdikki, إدغام holati - مضاعف dan farqli bo‘lib, unda aynan ikkita bir xil o‘zak harflarning tashdidlanishi yuz bergan. Demak, arab tilidagi مضاعف so‘zi ham geminata, ham reduplikatsiya holatlarini o‘zida mujassam qilgan bo‘ladi.

Muhammad al-Mu’izziy o‘z asarida idg‘om mavzusini yoritishda faqat ikki bir hil undoshning idg‘omlanishini alohida qoidalar asosida taqdim qilgan. Bir biriga yaqin bo‘lgan tovushlarning idg‘omlanishiga esa adohida to‘xtalmagan, faqat mislollar yordamida yoritgan.

Bir-biriga yaqin bo‘lgan tovushlarning idg‘omlanishida ikki tovushning o‘zaro ta’sir qilishi va ta’sirlanishi hodisasi ro‘y beradi. Bunda ikki tovushning qay biri kuchli ekanligi muhim ahamiyat kasb etadi. Kuchsiz tovush kuchli tovushga assimilatsiyalanadi. Idg‘omning bu turida birinchi tovushning ikkinchisiga assimilyatsiya qilinishi, ya’ni regressiv assimilyatsiya hodisasi ko‘proq uchraydi. Shu bilan birga ikkinchi tovushning birinchisiga assismilyatsiyalanishi, ya’ni progressiv assimilyatsiya hodisasi ham amalda mavjud. Bu holat xususan افتعلbobida uchraydi (Anis ،withaout date, p. 111, p 115).

Fe’llardagi bir biriga yaqin bo‘lgan tovushlarning idg‘omlanish holati ت tovushi ishtirok etgan vaznlarda sodir bo‘ladi.

Qur’oni karimda ت tovushi zoida qilingan fe’l boblaridagi idg‘om holatini تفاعل , تفعّل va افتعل vaznlaridagi o‘zgarishlarda ko‘rish mumkin. Masalan: (Tavba 38) oyatidagi اثَّاقَلْتُمْfe’lining alsi تثاقلتم bo‘lib, ت tovushi ث tovushiga idg‘om qilingan (al-Avsat, 1990, p. 358). Al-Farro’ mazkur oyat sharhida اثَّاقَلْتُمْkabi o‘zgarishga uchragan fe’llarin jamlab bergan. Unga ko‘ra اثَّاقَلْتُمْfe’lining تثاقلتم bo‘lib, ت tovushi ث tovushiga idg‘omlangan. ا esa idg‘om ro‘y bergani uchun keyin qo‘shilgan, agar alif olib tashlansa ت idg‘omlanmay o‘zi talaffuz qilinadi. Aynan shu hodisani Qur’oni karimning boshqa oyatlarida ham ko‘rish mumkin. Jumladan (A’rof 38) oyatidagi ادَّارَكُوا fe’lining asli تَدَارَكُوا bo‘lib, ت tovushi د tovushiga idg‘om qilingan, (Yunus 24 ) oyatidagi ازَّيَّنَتْ

fe'lida esa ت tovushi ز tovushiga idg'om qilingan, fe'ling asli تَزَيَّنَتْshaklida bo'lishi kerak edi. Shuningdek (Naml 47) oyatidagi اطَّيَّرْنَا fe'lining asli تَطَيَّرْنَا bo'lib, ت tovushi ط ga idg'om qilingan (Zakariyya, 2002, p. 437)

Fe'llardagi idg'om hodisasinining Qur'oni karimda kelishini tahlil qilib bir biriga idg'om qilingan quyidagi tovushlar kombinatsiyasini ko'rish mumkin:

1) ت ning ث ga idg'omlanishi. Masalan, Tavba surasining 38 oyatidagi اثَّاقَلْتُمْfe'li تثاقلتم fe'liing idg'omlangan shaklidir;

2) ت ning د ga idg'omlanishi. Masalan, A'rof surasining 38 oyatidagi ادَّارَكُوا fe'li va Baqara surasi 72 oyati dagi ادَّارأتم fe'llarining asli تداركوا va تدارأتم shaklida bo'lib, ت ning د ga idg'omlangan;

3) ت ning ذ ga idg'omlanishi. Masalan, Furqon surasi oyatidagi (Furqon 62) يَذَّكَّرَfe'li يَتَذَكَّر ning idg'omlangan shaklidir (Zakariyya, 2002, p. 271);

4) ت ning ز ga idg'omlanishi. Masalan, (Abasa 3), (Yunus 24) oyatilaridagi يزَّكَّى va ازَّيَّنَتْ fe'llarinign asli يتزكى va تزينتshaklida bo'lib ت ning ز ga idg'omlangan (An-Nahhas, 1988, p. 149);

5) ت ning س ga idg'omlanishi. Masalan, Soffat surasining (Soffat 8) oyatidagi يَسَّمَّعُونَfe'li يتَسَمَّعُون ning idg'omlangan shaklidir (Zakariyya, 2002, p. 382);

6) ت ning ص ga idg'omlanishi. Masalan, Munafiqun surasining (Munafiqun 10) oyatidagi أصَّدَّقَ fe'li أتَصَدَّق ning idg'omlangan ko'rinishidir;

7) ت ning ط ga idg'omlanishi. Masalan, Baqara surasining (Baqara 158) oyatidagi يَطَّوَّف fe'li, A'rof surasining (A'rof 131) oyatidagi يطَّيَّرُوا fe'llarining asli يَتَطَوَّف va يَتَطَيَّرُوا shaklida bo'lib, ت ning ط ga idg'omlangan;

8) ت ning ظ ga idg'omlanishi. Farro'ning ta'kidlashicha Mujodala surasidagi (Mujodala 3) oyatidagi fe'lini Al-Hasan va Nofe' يَظَّهَّرُون shaklida idg'omlangan shaklda o'qigan, Ubay ibn Ka'b qiroatida esa tashdidsiz يتظاهرون shaklida o'qilgan (Zakariyya, 2002, p. 138-139);

إدغام المتجانسين – "ikki bir hil undoshning idg'omlanishi" holati zamonaviy tilshunoslikdagi geminata hodisasiga, إدغام المتقاربين – "bir biriga yaqin ikki tovushning idg'omlanishi" esa assimilyatsiya hodisasiga to'g'ri keladi. Qur'oni karim oyatlaridagi fe'llarda sodir bo'ladigan idg'omlanish holati تَفَاعَلَ , تَفَعَّلَ va افْتَعَلَ vaznidagi ve'llarda ko'zatiladi.

Xulosa. Sarf ilmidagi idg'om tushunchasi zamonaviy talshunoslikdagi geminata va assimilyatsiya hodisalarini o'zida mujassam qilgan holatga aytiladi. Muhammad al-Mu'izziyning idg'om hodisasini tushuntirishdagi uslubi sodda va tushunarli bo'lib, g'arb adabiyotlarida keltirilgan murakkabliklar va chalkashliklarni oldini olishda ahamiyati katta. Muallif idg'omning hosil bo'lishi sabablari va bu sabablar natijasida kelib chiqadigan o'zgarishlarni o'quvchi uchun tushunarli tarzda bayon etgan.

Qur'oni karim oyatlaridagi bir biriga yaqin ikki tovush ishtirok etgan fe'llar turli qiroat vakillari tomonidan idg'om va izhor qilib o'qilgan. Bunga sabab mazkur qorilarning islom olamining turli mintaqa lahjalari va turli til muhitiga mansub bo'lganliklari bo'lgan. Shu bilan birga idg'om qilingan tovushlar kombinatsiyasi nutqni osonlashtirishga ham xizmat qilgan.

**Foydalanilgan adabiyotlar ro`yxati:**


1. Abdou Al-Rajihi. (2008). Arabic dialects in Quranic recitations. Al-Lahajaat al-arabiyya fiy al-qira'at al-Qur'aniyya. Amman: Dar al-Masiyra. – 238 p. (in Arabic)
2. Abou Ishaq Al-Sirriy Al-Zajjaj. (2005). Meanings and Syntax of the Qur'an. Edited by Abdul Jalil Abdo Shalabi. Ma'ani al-Qur'an wa I'raabuhu. Tahqiq Abdul Jalil Abdo Shalabi. Cairo: Dar al-Hadith . – 500 p. (in Arabic)
3. Abu Ja'far An- Nahhas. (1988). Quranic grammar. I'rab al-Qur'an (4 المجلد). Beyrut: Alam al-kutub . – 476 p. (in Arabic)
4. Akhfash. al-Avsat. (1990). Meanings of the Qur'an. Edited by Dr. Hoda Mahmoud Qara'a. Ma'ani al-Qur'an. Tahqiq d. Hoda Mahmoud Qara'a. Cairo: Al-Khanji library. – 846 p. (in Arabic)
5. Al-Bakkush Al-Tayyib. (1992). Arabic morphology through modern phonology. At-Tasrif al-Arabi min khilal ilm al-Aswaat al-Hadith. Tunisia: Al-Matbaa al-arabiyya. – 198 p. (in Arabic)
6. Al-Farro' Abou Zakariyya. (2002). Meanings of the Qur'an. Edited by Youssef Nagati. Ma'ani al-Qur'an. Tahqiq Youssuf Nagati (1 المجلد). Cairo: Dar al-Kutub al-Misriyya. – 510 p. (in Arabic)
7. Ali al-Sayyid Ameen. (1972). In Morphology. Fiy I'lmi al-Sarf. Cairo: Dar al-Ma'arif. – 110 p. (in Arabic)
8. Anis, I. (withaout date). Linguistic sounds. al-Aswat al-Lughawiyya. Cairo: Nahdet Misr Library. – 204 p. (in Arabic)
9. Grande, B. (1998). Course of Arabic grammar in comparative-historical light. Kurs arabskoy grammatiki v sravnitel'no-istoricheskom osveshenii. Moscow: RAN. – 585 p. (in Russian)
10. Jamolxonov, H. (2009). Theoretical grammar of the Uzbek language. O'zbek tilining nazariy grammatikasi. Tashkent: "Fan". – 224 p. (in Uzbek)
11. Yusuf Abu Hayyan Hamad. (2010). The ocean. Al-Bahr al-muheet. Beyrut: Dar al-kutub al-ilmiyya. – 520 p. (in Arabic)